## 《乌孜哈勒木卡姆》曲目一览表

| | 曲目名称 | 节拍 | 起始速度 | 基本节奏型 |
|---|---|---|---|---|
| 第一部分「穷乃额满」 | 木坎迪满 | 艹 | ♩=66 | |
| | 太孜 | $\frac{3}{4}$ | ♩=60 | T.T D T DT T D \| D OT D ‖ |
| | 太孜迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{3}{4}$ | ♩=66 | T.T D T DT T D \| D OT D ‖ |
| | 奴斯禾 | $\frac{2}{4}$ | ♩=48 | TT T TT T \| D DD ‖ |
| | 奴斯禾迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=48 | TT T TT T \| D DD ‖ |
| | 朱拉 | $\frac{4}{4}$ | ♩=54 | D TT DT T DD TO ‖ |
| | 赛乃姆 | $\frac{2}{4}$ | ♩=78 | D OT OT T \| D DD ‖ |
| | 穷赛勒克 | $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$ | ♩.♩=40 | DTT DT ‖ |
| | 克其克赛勒克 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D DD TT \| ODDD TO ‖ |
| | 克其克赛勒克迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=66 | D DD TT \| ODDD TO ‖ |
| | 派西露 | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D TT D TT ‖ |
| | 派西露迈尔乎里及区秀尔给 | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D TT D TT ‖ |
| | 太喀特 | $\frac{6}{8}$ | ♩.=54 | D.T D T.T D ‖ |
| | 以散板结束"穷乃额满"部分 | | | |
| 第二部分「达斯坦」 | 第一达斯坦 | $\frac{2}{4}$ | ♩=52 | D OT OD T \| D.T DT ‖ |
| | 第一达斯坦迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=60 | D OT OD T \| D.T DT ‖ |
| | 第二达斯坦 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=33 | D O D T ‖ |
| | 第二达斯坦迈尔乎里 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=36 | D O D T ‖ |
| | 第三达斯坦 | $\frac{3}{4}$ | ♩=136 | D. T D \| T. T D ‖ |
| | 第三达斯坦迈尔乎里 | $\frac{3}{4}$ | ♩=160 | D. T D \| T. T D ‖ |
| | 第四达斯坦 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=33 | D. D T ‖ |
| | 第四达斯坦迈尔乎里 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=33 | D. D T ‖ |
| | 第五达斯坦 | $\frac{2}{4}$ | ♩=50 | D TT DT T \| D TT DT ‖ |
| | 第五达斯坦迈尔乎里 | $\frac{2}{4}$ | ♩=54 | D TT DT T \| D TT DT ‖ |
| 第三部分「麦西热甫」 | 第一麦西热甫 | $\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$ | ♩.𝅗𝅥=36 | D D D T \| D. D T ‖ |
| | 第二麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=96 | D TT DT ‖ |
| | 第三麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=102 | D TT DT ‖ |
| | 第四麦西热甫 | $\frac{2}{4}$ | ♩=104 | D TT DT \| DTTT DT ‖ |
| | 以散板结束整部"木卡姆" | | | |

## مۇقام مۇزىكىسىنى نوتىغا ئېلىشقا ئائىت بىر قانچە ئىزاهات

1 . بۇ نوتا شىنجاڭ مۇقام ئانسامبىلى چېلىپ ئورۇندىغان ، شىنجاڭ ئۈن - سىن نەشرىياتى تەرىپىدىن نەشر قىلىنغان ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۈنئالغۇ لېنتىسى (نومۇرى 100 - XL ) غا ئاساسلىنىپ ئېلىندى .

2 . ئون ئىككى مۇقامدىكى چارەك ئاۋاز ۋە سەل كۆتۈرۈلگەن (سەل چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋازلارنى توغرا ئىپادىلەش ئۈچۈن ، بۇ نوتىدا تۆۋەندىكىدەك بەلگىلەر كۆپەيتىپ قوللىنىلدى : ≯ بەلگىسى $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈشنى ، d بەلگىسى $\frac{1}{4}$ چۈشۈرۈشنى ، ↑ بەلگىسى سەل كۆتۈرۈلگەن ئاۋازنى ، ↓ بەلگىسى سەل چۈشۈرۈلگەن ئاۋازنى ئىپادىلەيدۇ ، بۇ بەلگىلەر ئاھاڭ نوتىسىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە قويۇلدى ، بۇ بەلگىلەر نوتىدا كۆي بەلگىسىدە بەلگىلەنگەن ئاۋاز تەرتىپى ئاساسىدا ئۆز رولىنى كۆرسىتىدۇ . مەسىلەن ، كۆي بەلگىسىدىكى مەلۇم ئاۋازنىڭ يېرىم كۆتۈرۈلگەن ( چۈشۈرۈلگەن ) ئاۋاز ئىكەنلىكىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن ، نوتىنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە يەنە ≯ ، d ، ↑ ياكى ↓ بەلگىسى قويۇلغان بولسا ، يېرىم ئاۋاز كۆتۈرۈش ( چۈشۈرۈش ) نى شەرت قىلىنغان هالدا يەنە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز كۆتۈرۈلىدۇ ياكى چۈشۈرۈلىدۇ . ≯ ۋە d بەلگىلىرى ۋاقىتلىق بەلگە سۈپىتىدە بىر تاكىت ئىچىدىلا كۈچكە ئىگە . ئەگەر ئوخشاش تاكىتلار ئىچىدە $\frac{1}{4}$ كۆتۈرۈلگەن ياكى چۈشۈرۈلگەن ئاۋازلار كېيىنكى ئاۋازلاردا يېرىم كۆتۈرۈلمىسە ( چۈشۈرۈلمىسە ) ، كېيىنكى ئاۋازلارنىڭ سول تەرىپىنىڭ ئۈستىگە ئاھاڭنى ئەسلىگە كەلتۈرۈشنى ئىپادىلەيدىغان بەلگە قويۇلدى . ↑ ، ↓ بەلگىلىرى پەقەت بەلگە قويۇلغان ئاۋازدىلا كۈچكە ئىگە .

3 . ~ ۋە ∿ لار ئايرىم - ئايرىم هالدا ئاھاڭلارنى يوقىرىغا ياكى

تۆۋەنگە تىترىتىش بەلگىسى بولۇپ، تىترىتىش دائىرىسى ئادەتتە $\frac{1}{4}$ ئاۋاز ئىچىدە بولىدۇ.

4. $\frac{5}{8}$ ، $\frac{7}{8}$ ، $\frac{9}{8}$ قاتارلىق ئۇدارلار ئارقىلىق بۇ نوتىدىكى ئۇدار ئاھاڭلىرىنىڭ ھەر بىر تاكتىلىرىنىڭ ئىچكى قىسمىدىكى ئۇدارلارنىڭ بىرىكىش مۇناسىۋىتىنى ئىپادىلەش ئۈچۈن، $\frac{5}{8}$ $(\frac{3+2}{8})$ ، $\frac{7}{8}$ $(\frac{3+4}{8})$ ، $\frac{9}{8}$ $(\frac{3+6}{8})$ فورمۇلىسى قوللىنىلدى. ھەر بىر تاكتىنىڭ بىرىنچى ئۇدار بىرلىكدە ۋاقتى تەكشى بولغان ئۈچ ئۇدارنىڭ ئىككى ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى ۋە تۆت ئاۋازدا قاتارلىشىپ كېلىشى، شۇنداقلا ئۇلارنىڭ ھەر خىل ئۆزگىرىشلىرى دائىم كۆرۈلۈپ تۇرىدۇ. بۇ ئون ئىككى مۇقامنىڭ ئۇدار، رىتىم جەھەتتىكى مۇھىم ئالاھىدىلىكى، كىتابخانلارنىڭ دىققەت قىلىشىنى ھاۋالە قىلىمىز. بەزى ئاھاڭلاردا كۆرۈلىدىغان پارچە ئۇدار يەنە « كۆپەيگەن ئۇدار » لارغا بۇ نوتىدا $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$ ( تۆتكە بۆلۈنىدىغان ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتتە $2\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ )، $(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ $\frac{6\frac{1}{2}}{4}$ ( تۆتكە بۆلۈنگەن ئاۋاز بىر ئۇدار بولۇپ، ھەر بىر تاكتتا $6\frac{1}{2}$ ئۇدار بولىدۇ، يەنى $2\frac{1}{2}$ ئۇدار ۋە تۆت ئۇداردىن ئىبارەت ئىككى تەركىپكە بۆلۈنىدۇ ) شەكلىدىكى ئالاھىدە ئۇدار بەلگىسى قوللىنىلغان.

5. ھەر بىر ئاھاڭ باشلانغان مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە بۇ ئاھاڭنىڭ باش ـ ئاخىرىنى تۇتاشتۇرىدىغان « ئاساسىي رىتىم شەكلى » بەلگىسى قويۇلغان. بۇنىڭ ئىچىدىكى D بەلگىسى داپنىڭ « دۇم » نى،

T بەلگىسى داپىنىڭ « تاك » ئاۋازىنى ، O بەلگىسى ئاۋاز توختىغانلىقنى ئىپادىلەيدۇ .

6 . مېلودىيىنىڭ ئاستى تەرىپىگە قويۇلغان سان تېكىستىنىڭ تەرتىپ نومۇرىنى ئىپادىلەيدۇ .

7 . تەكرارلانغان مېلودىيىدە بىرىنچى قېتىمدا ئېيتىلغان ياكى چېلىنغان ئاھاڭ ئۆلچەم قىلىندى .



# 关于乐谱记录的几点说明

一、本乐谱根据新疆音像出版社出版发行的《十二木卡姆》盒式录音带（片号XL－100）记录。由新疆木卡姆艺术团演唱、演奏。

二、为了准确地反映《十二木卡姆》中的四分音和微升（降）音，本乐谱在传统五线谱记谱法的基础上，增加使用 ♮ 号表示升四分之一音、 ♭ 号表示降四分之一音，↑号表示微升音、↓号表示微降音。这些符号标在音的左上方，都在乐谱中调号所规定音列的基础上起作用。如调号中已标明某音要升（降）半音而在其左上方又加标了 ♮ 号、 ♭ 号、↑号或↓号，则要在升（降）半音的前提下再升高（或降低）四分之一音或微升（微降）。作为临时记号， ♮ 号和 ♭ 号对一小节内的同音有效。如同一小节中已经半升（降）的音在后面不作半升（降），则需在后面的那个音的左上方加标能够示意回复到原调音列的符号。↑号↓号只对所标的乐音起作用。

三、～和～分别为上、下波音符号，其波动范围一般在四分之一音之内。

四、对于 $\frac{5}{8}$、$\frac{7}{8}$、$\frac{9}{8}$ 等复拍子，本乐谱以 $\frac{5}{8}(\frac{3+2}{8})$、$\frac{7}{8}(\frac{3+4}{8})$、$\frac{9}{8}(\frac{3+6}{8})$ 式的拍号标明这些节拍乐曲中每一小节内部的节拍组合关系。在这些节拍乐曲中每小节的第一个小节拍单位里，经常出现时值均分的三拍二连音和四连音以及它们的各种变体，这是《十二木卡姆》在节拍、节奏方面的一个重要特点，敬请读者注意。对于另一些乐曲中出现的非整数“增盈节拍”，本乐谱使用 $\frac{2\frac{1}{2}}{4}$（以四分音符为一拍，每小节两拍半）、 $\frac{6\frac{1}{2}}{4}(\frac{2\frac{1}{2}+4}{4})$ （以四分音符为一拍，每小节六拍半，又可分为两拍半和四拍这样两个小节拍单位）式的特殊拍号标记。

五、每首乐曲起首处旋律下方标记着贯串本乐曲始终的“基本节奏型”。其中，字母D表示击手鼓鼓中，发“咚”音，字母T表示击乐鼓鼓边，发“嗒”音。字母O表示休止。

六、旋律下方以数字标明唱词序号备考。

七、反复的旋律以第一次演唱（奏）的作为标准记录。

# مۇندەرىجە

## چوڭ نەغمە قىسمى


مۇقەددىمە ........................................ (1)
نەھاجەت ھەججى ئەكبەر ................................ گۇمنام (1)
تەزە ........................................ (2)
ئەي گادايىڭنىڭ گادايى ................................ نەۋائى (2)
يۈزۈڭنى كۆرمىگەچ ................................ زەلىلى (3)
تەزە چۇشۇرگۈسى ........................................ (3)
يىقىلدى دەپ زەلىلىنى ................................ زەلىلى (3)
نۇسخا ........................................ (3)
دىلرابا كۆرگەچ مېنى ................................ نىيازى (3)
ئايجامالىڭنى شۇدەم ................................ نىيازى (4)
نۇسخا چۇشۇرگۈسى ........................................ (5)
ئەي نىيازى جان بېرۇر ................................ نىيازى (5)
جۇلا ........................................ (5)
ئاق ئالما قىزارغاندەك ........................................ (5)
سەنەم ........................................ (6)
سەن - سەن مېنى سەن ........................................ (6)
چوڭ سەلىقە ........................................ (6)
سىنىڭ جېنىڭ - مېنىڭ جېنىم ........................................ (6)
بىرىنچى كىچىك سەلىقە ........................................ (7)
يارنىڭ كويىدا ................................ مەشرەپ (7)
ئىككىنچى كىچىك سەلىقە ........................................ (8)
بولۇپ مەست جۇنۇن ئاشىق ................................ سادايى (8)

**كىچىك سەلقە چۈشۈرگۈسى** ........................ ( 8 )
سادايى بول جۇنۇن بىرلە ........................ سادايى ( 8 )
**پەشرۇ** ........................ ( 8 )
گۈزەل رۇخسارىغا گۈلگۈن ........................ گۇمنام ( 8 )
**پەشرۇ چۈشۈرگۈسى** ........................ ( 9 )
جاھانغا شەمئى تولسا ........................ گۇمنام ( 9 )
**تەكىت** ........................ ( 9 )
يار دەپ مەن ئادا بولدۇم ........................ ( 9 )

## داستان قىسمى

**بىرىنچى داستان** ........................ ( 11 )
چىمەنلەرنىڭ ئىچىدە ........................ ( 11 )
**ئىككىنچى داستان** ........................ ( 12 )
غەمدىن قۇتۇلمىغان مېھنەتلىك باشىم ........................ ( 12 )
**ئۈچىنچى داستان** ........................ ( 13 )
باغقا ئىككى پەرى كېلۇر ........................ ( 13 )
**تۆتىنچى داستان** ........................ ( 13 )
ئەي گۈل ، سېنى ئىزدەپ ........................ ( 13 )
**بەشىنچى داستان** ........................ ( 14 )
پىراق مېنى ھازىر ئەيلىدى بەربات ........................ ( 14 )

## مەشرەپ قىسمى

**بىرىنچى مەشرەپ** ........................ ( 15 )
كېلىپ ھالىمنى سورىمايسەن ........................ سادايى ( 15 )
**ئىككىنچى مەشرەپ** ........................ ( 15 )
ساڭا ئاشىق ئېرۇرمەن دىلبىرىم ........................ سادايى ( 15 )
**ئۈچىنچى مەشرەپ** ........................ ( 16 )

کەلمىدى ھەر كۈن سوراپ ............................. سادايى ( 16 )
**تۆتىنچى مەشرەپ** ............................................. ( 16 )
كىم ئەمەس ئۇل ئاي ـ ئاي مۇپتىلاسى ................. سەككاكى ( 16 )
**بەشىنچى مەشرەپ** ............................................. ( 17 )
بىر گۈلى رەئنا كۆرۈپ ............................. مەھزۇن ( 17 )




## مۇقەددىمە

نەھاجەت ھەججى ئەكبەر ، كاشغەر ئىچرە مازارىم بار ،
زىيائى چەشمىمە خاكى رەھىدىن سۇرمە زارىم بار .

ماڭا قىسمەت ئەزەلدىندۇر ئۇزۇقلانماق بالا - دەرتتىن ،
نە ئىشرەت گۈلشەن ئىچرە ، زۇلۇم ئېلىدىن غەمگۇزارىم بار .

مېنى كۆرسە قاچادۇر شەيخۇلئىسلام جىن - شاياتۇندەك ،
نېچۇن بوينۇمدا يار زۇلپى چىرماشقان تۇمارىم بار .

تېنىم تاغدۇر ، تۇمەنىمىڭ سەرۋى تاشلار سايە ھەرياندا ،
كۆزۈڭدىن ئاھۇيى غەم راھىتىگە سەرنۇزارىم بار .

مەيى لەئلىڭ خىيالى چەشمىسى كۆڭلۈم سىرى ئاقىپ ،
يۇيۇپ پاك ئەتتى پەرھىز تۇپراغىن ھەرنە غۇبارىم بار .

ئەجەل بادى ① يىقىتتى ، سەرۋىڭ ئۈنسە باغى مەھشەردە ،

---

① ئەجەل بادى — ئەجەل شارابى

تۇرارمەن سايىدەك ئارقاڭدا دەپ كۆپ چەشمە زارىم بار .

پەقىر گۇمنامنىڭ بويىنىنى ئىتنىڭ زەنجىرىگە باغلاپ ،
ئېرۇر دۆلەت ئاياغ ئاستىندا سۆدرەتسەڭ نە ئارىم بار .

( گۇمنام )

تەزە

ئەي گادايىڭنىڭ گادايى بارچە ئەھلى تەختۇ تاج ،
كىم گادايىڭدۇر ئۇڭا يوق تەخت ئىلە تاج ئېھتىياج .

كۆزلىرىڭ بەرسە جازا ئازراقلا سەۋەنلىك ئۈچۈن ،
بۇ ئەجەپمەس ، چۈنكى ئاغرىقلار بولۇر نازۇك مىزاج .

گەر سەنۇبەر تۈز مەمىش سەرۋىڭ خىلاپىن كۆڭلىدە ،
يەل چىنار ئىلگى بىلە نېچۈن ئۇرار يۈزىگە كاج .

ئەيكى كۆڭلۈمنى بۇزۇپ دەرسەن : خىيالىمنى چىقار ،
ھېچكىم ۋەيرانىدىن گەنچ ئىستەمەس ھەرگىز خىراج .

سەن جاپا قىلغاچ ، كۆڭۈل جان بىرلە تەركىم تۇتتىلەر ،
بولسا شاھ زالىم ، ئەل ئىچرە زۇلمىغا ئەرمىش رىۋاج .

ھىجرىدىن پەرياد ئەتسەم سەن دېدىڭكى ، سەۋرى قىل ،
ۋاھ ، كۆيۈككە ئوت بىلەن ئەيلەر ئىكەنسەنغۇ ئىلاج .

تەختگاھ زىننەتلىسەڭ يۈلتۈزسىمان ئەتلەس بىلەن ،
باسقۇسى پانىي توزاڭى ، سەن قالۇرسەن نائىلاج .

تا گادايىڭدۇر نەۋائى تەخت ئىلە تاج ئىستىمەس ،
ئەي گادايىڭنىڭ گادايى بارچە ئەھلى تەختۇ تاج .

( نەۋائى )

※ ※ ※

يۈزۈڭنى كۆرمىگەچ ئەي گۈلئۇزارىم يۈز پىغانىم بار ،
جاھان باغىدا ئىستەرمەن سېنى بۇ تەندە جانىم بار .

كېلىپ ھىجران تۈنىدە ھالىتىمدىن سەن خەۋەردار بول ،
نۇرانە سۇبھى بولغۇنچە بەسى شەرھى بايانىم بار .

ئەلەم مەكتۇ بىنىڭ مەزمۇنىدىن ئىزھار ئېتەلمەسمەن ،
ئىشىتكەن خەلق كۆيگەي شۇئىلەدىن تىغى زابانىم بار .

جۇنۇن شەھرى سەراسەر ئاقىبەت ۋەيرانە بولماسمۇ ،
كۆزۈم ياشىم چۇ دەريا ھەر تەرەپ ئابى راۋانىم بار .

( زەلىلى )

تەزە چۇشۇرگۇسى

يىقىلدى دەپ زەلىلنى رەقىب شاد بولمىغىل ھەرگىز ،
مەدەتكارى ئۇنىڭ سۇلتان ساتۇقى بۇغرا خانىم بار .

( زەلىلى )

نۇسخا

دىلرابا كۆرگەچ مېنى قىلدى ھۆكۈم : پەيمانە تۇت ،
بولغىلى ئىشقىمدا شەيدا سەن كەبى دىۋانە تۇت .

مەن دېدىم : جانۇ دىلىم بىرلە بېشىڭدىن ئۆرگىلەي ،
جانىم ئالسۇنكىم بېرۇر نازۇك بويۇڭ پەيمانە تۇت .

قىلمىغىل دىۋانە سەن ئاشكارا بۇ ئىشقى سىرىن ،
شەمئى ۋەسلىمنى كۆرۈپ بولغىل ماڭا پەرۋانە تۇت .

مەن تۇتاي ئەي نازىنىن پىنھان ساڭا دەردىم ئايان ،
ئەرزى ـ ئەھۋالىم دېدىم كۆڭلۈڭدە سەن جانانە تۇت .

( نىيازى )

※ ※ ※

ئاي جامالىڭنى شۇدەم كۆرگەچ كۆڭۈل ھەيران ساڭا ،
ئاسرىدىم بۇ ئىشق سىرىن ئېيتقىلى پىنھان ساڭا .

كىمۇ ئىشقىڭ زۇلمىدا تەنھا مېنىڭدەك جان بېرۇر ،
غەيرىدىن دەم ئۇرسا ئىشقىڭ خوپ ئەمەس جانان ساڭا ،

ئەي كۆڭۈل مىڭ پارە بولماق ئىستىسەڭ يار ئالدىدا ،
ئول تەبەسسۇم ئەيلىبان قىلغاي كۆرۈپ خەندان ساڭا .

ئەي كۆڭۈل ، جاننى نېتەي كۆرسۇن دىبان جانانىنى .
ئوت تۇتاشۇر جانىغا قىلسۇن پىغان يەكسان ساڭا .

ئەي نىيازى ، جان بېرۇر چاغ بولدى جانان ئالدىدا ،
ناگىھان بولسا كېرەك ئول دىلرابا مېھمان ساڭا .

( نىيازى )

## نۇسخا چۈشۈرگۈسى

ئەي نىيازى ، جان بېرۇر چاغ بولدى جانان ئالدىدا ،
ناگىهان بولسا كېرەك ئول دىلرابا مېهمان ساڭا .

( نىيازى )

## جۇلا

ئاق ئالما قىزارغاندەك ،
قىزىل يۈزلۈكۈم يارىم ،
ناۋات بىلەن يۇغارغاندەك ،
شېرىن سۆزلۈكۈم يارىم .

ئانار گۈلىدەك يارىم ،
خىنە گۈلىدەك يارىم ،
ھەر بىرىڭ قىزىل گۈلدەك ،
قايسىڭدىن كېچەي ، يارىم .

بارىسەن دېگەن يارىم ،
يانىسەن دېگەن يارىم ،
سەن مېنىڭدىن ئايرىلساڭ ،
ئۆلىسەن دېگەن يارىم .

كېتىپ بارىسەن ، يارىم ،
قاچان كېلىسەن ، يارىم ،
سېنىڭ كەلمىكىڭ مۇشكۈل ،
مەن بېرىپ كۆرەي ، يارىم .

( خەلق قوشاقلىرى )

## سەنەم

سەن - سەن مېنى سەن خارابى قىلدىڭ مېنى سەن ،
ئوتلارغا سېلىپ كاۋابى قىلدىڭ مېنى سەن .

سەن - سەن مېنى سەن - سەن ئۆلتۈرەيىن دېمە سەن ،
بېشىمغا ھەر بالانى كەلتۈرەيىن دېمە سەن .

دەريادا بېلىق يىلاننى قوغلاپ كېلىدۇ ،
ئات ئالدىدا ، قوي كەينىدە مەرەپ كېلىدۇ .

تۈنلەر كېچىسى توخۇلار پەرياد ئېتىدۇ ،
ھايۋان جېنىدا ئاللانى شۇل ياد ئېتىدۇ .

( خەلق قوشاقلىرى )

## چوڭ سەلىقە

سېنىڭ جېنىڭ ، مېنىڭ جېنىم بىر جان ئەمەسمۇ ،
سەن يار ئۈچۈن مېنىڭ جېنىم قۇربان ئەمەسمۇ ؟

ئالتۇن تارتقان تارازاگدا يامبۇ تارتايمۇ .
كەلمەي - كەلمەي بىر كەلگەندە ئۆزۈمنى ئاتايمۇ ؟①

بۇگۈنمىكىن ، ئەرتەمىكىن يارىم كەتكىدەك ،
ئالتە ئاي يازدىن ئەگەشكىنىم زايە كەتكىدەك .

---

① ئۆزىنى ئاتاش ، پىدا قىلىش

ئۇيان ئۆتۇپ - بۇيان ئۆتۇپ ئالاي كۆڭلۈڭنى،
قىزىل گۈلنىڭ غۇنچىسىدەك ئىگەي بوينۇڭنى.

( خەلق قوشاقلىرى )

بىرىنچى كىچىك سەلىقە

يارىنىڭ كويىدا ئۆلگەن بارمۇكىن ؟
بىر ئۆلۈپ ئىككى تىرىلگەن بارمۇكىن ؟

يارىنىڭ ۋەسلىنى ئىزلەپ چەرخ ئۇرۇپ،
تەلمۈرۈپ يوللاردا قالغان بارمۇكىن ؟

قەتل قىلماققە ياناكىم تەڭلىشىپ،
يالۋۇرۇپ بويىنىنى سالغان بارمۇكىن ؟

ئول نىگارىم قولغا ئالسا خەنجىرىن،
يالۋۇرۇپ جانىنى بەرگەن بارمۇكىن ؟

مەن كەبى تەرسايۇ رەسۋالار بولۇپ،
بويىنغا زۇننار ئاسقان بارمۇكىن ؟

تاڭلا مەھشەردە يىغىلسا جۇملە خەلق،
ئاھ ئۇرۇپ مەھشەرنى بۇزغان بارمۇكىن ؟

كېچە - كۈندۈز زارى بىرلە يىغلىبان،
كۆز يېشى جەيھۇنچە ئاققان بارمۇكىن ؟

( مەشرەپ )

## ئىككىنچى كىچىك سەلىقە

بولۇپ مەست جۇنۇن ئاشىق ئەگەر مەيخانىغا كىرسە ،
بولۇر ئەلبەتتە ئول ئاباد ئەگەر ۋەيرانىغا كىرسە .

كى ئاشىق ئىشقىدىن قىلسا ئەگەر ھەر قايسىغا تەسىر ،
ئۆزىن تۇتماي ئۇرار ئوتقا ئەگەر پەرۋانىغا كىرسە .

قەدەمنى قويسا ئاشىقلار ئەگەر بۇتخانە سارىغا ،
ھەمە بۇتلار قىلۇر سەجدە ئەگەر گىريانىغا كىرسە .

جۇنۇن ئەھلىنى ئەيپ ئەتمەڭكى بۇل دىۋانىلىق بىرلە ،
چىقىپ ئىرانۇ تۇراندىن ئەگەر پەرغانىغا كىرسە .

ھەمە ئاشىق ئېلى بىردەم تەكەللۇم ئەيلىسە ناگاھ ،
قالۇر ۋەھدەت ئېلى ھەيران ئەگەر ئەپسانىغا كىرسە .

( سادايى )

## كىچىك سەلىقە چۇشۇرگۇسى

سادايى بول جۇنۇن بىرلە قىلىپ پەرياد ، ئۇرۇپ نالە ،
چىقارۇر ئوتلىرىن ھەر مەسجىدۇ مەيخانىغا كىرسە .

( سادايى )

## پەشرۇ

گۈزەل رۇخسارىغا گۈلگۈن شارابى خوپ ياراشىپتۇ ،
ئانىڭ تەسىرىدىن كۆن چەشمەسىگە ئوت تۇتاشىپتۇ .

باقالماس دىلبىرىمنىڭ يۈزىگە خۇرشىدى يۈزلۈكلەر ،
خىجالەتتىنمۇ ياكى كۆنگە باقسا كۆز قاماشىپتۇ .

ئىرۇرمۇ باغدا گۈل ، ياتاغدا لالە ، يانىگار ئۆتكەچ ،
قىلۇردە سەير باغۇ دەشتىنىڭ باغرى قاناشىپتۇ .

قاچان كۆن چىقسا ئاي - يۇلتۇز ئۆزىنى ئاشكارا ئەتمەس ،
ئانىڭدەك دىلبىرىم بىرلە قەيۇ خوبلار تاقاشىپتۇ .

( گۇمنام )

## پەشرۇ چۇشۇرگۇسى

جاھانغا شەمئى تولسا ، چىقسىمۇ كۆن يورۇماس ئالەم ،
بۇ رەڭ ئالەمگە ئەي گۇمنام جانان نۇرى تۇتاشىپتۇ .

( گۇمنام )

## تەكىت

يار دەپ مەن ئادا بولدۇم ،
غەمگە مۇپتىلا بولدۇم .
بىر كۆرۈپ جامالىڭنى ،
ئاشىق بىقارار بولدۇم .

زەپمۇ كەلمىدىڭ ، يارىم ،
يولۇڭغا بارغۇدەك بولدۇم .
قولۇمغا قوش پىچاق ئالىپ ،
يۈرەكنى يارغۇدەك بولدۇم .

قولۇڭدىكى ئۈزۈككە،
ياقۇت بىلەن كۆز قويدۇم.
كۆڭلۈڭنى ئالارمەن دەپ،
ناخشا بىلەن سۆز قويدۇم.

( خەلق قوشاقلىرى )






## بىرىنچى داستان

چىمەنلەرنىڭ ئىچىدە نازۇك چىمەن بار ،
راستتىن ئېيتقىن ، جان ئانا ، گۈلنى كىم تۈزدى ؟
يەتكىن مېنىڭ ھالىمغا ، ئەيلىگىن ئىزھار ،
راستتىن ئېيتقىن ، جان ئانا ، گۈلنى كىم تۈزدى ؟

نە چىمەندۇر ، جان بالام ، مەندىن سورايسەن ،
ھەممە گۈلنى ئۆزۈم تۈزدۈم ، بايان ئەيلىيىن .
كۈندە يۈزمىڭ خىيالدا چىمەن باغلايمەن ،
قايسى بىرسىنى ، بوتام ، ساڭا بايان ئەيلىيىن .

ھېچقاچاندا تۈزمەس ئىدىڭ مۇنداق چىمەننى ،
راستتىن ئېيتقىن ، جان ئانا ، قىينىما مېنى .
ئۆلمىسەم يەتكۈزەرمەن مۇرادقا سېنى ،
راستتىن ئېيتقىن جان ئانا ، گۈلنى كىم تۈزدى ؟

ھەر سابادا ئاچىلۇر قىرمىزى گۈللەر ،
گۈل ئۈستىدە جان بېرۇر خۇشال بۇلبۇللار .
بالام ، ئۆيدە بىر ناتىۋان ئوغلۇم بار ،
ئۇنىڭ قىسسەسىنى ، بوتام ساڭا بايان ئەيلىيىن .

كۆرسەت ماڭا شۇ ناتىۋان يېتىم ئوغلۇڭنى ،
قۇربان قىلاي مەن ئۇنىڭغا يوقۇ بارىمنى .
سىردىشىم سەن ، جان ئانا ، ئاڭلا دادىمنى ،
راستتىن ئېيتقىن ، جان ئانا ، گۈلنى كىم تۈزدى ؟
( « غېرىپ ـ سەنەم » داستانىدىن )

## ئىككىنچى داستان

غەمدىن قۇتۇلمىغان مېھنەتلىك باشىم ،
كۈندە يۈزمىڭ ھىجرانلار بولدى ، نەيلىيىن .
قارارى يوق شۇم پەلەكنىڭ گەردىشى ،
تۈگۈمەس سەۋداغا سالدى ، نەيلىيىن .

ھەر زامانە باشىمغا يەتتى سەۋدالار ،
يېتىشتۈردى جانىمغا يۈزمىڭ بالالار ،
كۆزلىرىمدىن ئاقتىلەر قانۇ دەريالار ،
غەرقى جاھان ئېيتىپ قالدى ، نەيلىيىن .

بۇلبۇل بولۇپ گۈلىستانىڭنى كەزمىدىم ،
باغۋەن بولۇپ ئالمالىرىڭنى ئۈزمىدىم ،
يار ـ يار دەپ شېكەر لېۋىڭنى سۆيمىدىم ،
كۆڭلۈمدە ئارمانلار قالدى ، نەيلىيىن .

غېرىپ دەيدۇ ، قۇل دەيدۇ مېنىڭ ئاتىمنى ،
پەلەك بەخش ئەتمەيدۇ كۆڭۈل شادىمنى ،
ھەق مۇيەسسەر ئەتمىدى شول مۇرادىمنى ،
ياخشى كۈنلەر يامان بولدى ، نەيلىيىن ؟

( « غېرىپ ـ سەنەم » داستانىدىن )

## ئۈچىنچى داستان

باغقا ئىككى پەرى كېلۇر ، ئەجەب سەيلانە ـ سەيلانە ،
ئاشىقلارنىڭ كۆڭلىنى ئېلىپ كېلۇر سەيلانە ـ سەيلانە .

ئىككىلىسى ھەمدەم بولۇپ ، بىر ـ بىرىگە مەھرەم بولۇپ ،
قىيا بېقىپ ، قولنى سىلىپ ، كېلۇر سەيلانە ـ سەيلانە .

بىرى گۈلدۇر ، بىرى غۇنچە ، ھېچقايسى يوقتۇر سەنەمچە ،
تاماشاغا كېلۇر بارچە ئەجەب سەيلانە ـ سەيلانە .

غېرىپ ئىستەر ئۆز يارىنى ، ئەيلەپ كۆكۈل ئىزھارىنى ،
يار كۆرسىتۇر رۇخسارىنى ئەجەب سەيلانە ـ سەيلانە .

( « غېرىپ ـ سەنەم » داستانىدىن )

## تۆتىنچى داستان

ئەي گۈل ، سېنى ئىزدەپ چىمەن باغلايمەن ،
بىر گۈلۈمگە سەن ھەم سالام دېگەيسەن ،
ئەرزى ـ ھالىمنى ئېيتىپ ساڭا يىغلايمەن ،
يېشىڭ تۆكۈپ سەنەمگە سالام دېگەيسەن .

قىزىل گۈلۈم ئېچىلىپ سولۇپمىدى جاھاندا ،
بۇلبۇل ھەرئان گۈل ئىشقىدا پىغاندا .
ناۋا ئەيلەپ گۈزەل ئارزۇ ـ ئارماندا .
گۈل شېخىغا بۇگۈن قوندى دېگەيسەن .

سېنىڭ ئۈچۈن ئۆز ۋەتەندىن ئايرىلغان ،
پەرۋانىدەك ئىشقى ئوتىدا كۈل بولغان .
ۋەسلىڭ ئىزدەپ بىر باغچىغا قۇل بولغان ،

يۈسۈپ كەبى كەنئانىڭ كەلدى دېگەيسەن .

باغىڭ ئىچرە بىر يېتىم كېلىپتۇ ،
چىرايلىرى سارغىيىپ ، ھوشىدىن كېتىپتۇ ،
بىلەي دېسەڭ ئۇنىڭ ئىسمى غېرىپتۇ ،
مەجنۇن سۈپەت غېرىپىڭنى كەلدى دېگەيسەن .

( « غېرىپ - سەنەم » داستانىدىن )

## بەشىنچى داستان

پىراق مېنى ھازىر ئەيلىدى بەربات ،
چۆللەر كېزىپ زار ئەيلىدىم پەرياد ،
كېسەر ھامان بۈيۈك تاغلارنى پەرھاد ،
پەرھاد كەبى شىرىن جاننى كۆرەرمەنمۇ ؟

نە ئەيلىيىن ، شۇ يارىمدىن ئايرىلدىم ،
ئاھ ، نە قىلاي ، ئانا ، سىڭلىم ، دىيارىم ،
يۈرەك سۆيگەن تولۇنئايدەك نىگارىم ،
سەنسىز بۇلبۇل پىغان - نالە قىلارمۇ ؟

شۇنچە ئازاپ - كۈلپەت چۈشتى بېشىمغا ،
بىر يېتىممەن ، ئاغۇ چۈشتى ئېشىمغا ،
غېرىپدۇرمەن ، ھېچكىم كەلمەس قېشىمغا ،
يۈسۈپ كەبى زىندان ئىچرە ياتارمەنمۇ ؟

( « غېرىپ - سەنەم » داستانىدىن )




## بىرىنچى مەشرەپ

كېلىپ ھالىمنى سورىمايسەن ئايائى دىلبىرى رەئنا ،
مېنىڭ باشىمغا سەن سالدىڭ ئاجايىپ تۈگىمەس غەۋغا .

جاھان مۈلكىدە كۆردۈم رەڭمۇ - رەڭ تۈرلۈك تاماشانى ،
ئەگەر سەن بولمساڭ مەئزۇر ئەمەستۇر جەننەتۇل مەئۋا .

مېنى ئەيىپ ئەتمىگىل ھەرگىز پىغانۇ ناللار قىلسام ،
ئارا يولدا قويۇپ كەتتىڭ ئۆزۈڭگە ئەيلىمەي ھەمراھ .

تامامۇ ئەۋۋەلۇ ئاخىر ھەمە مەقسەدىگە يەتتى ،
يېتەلمەي قالمىسۇن ھېچكىم سادايىدەك بولۇپ رەسۋا .

( سادايى )

## ئىككىنچى مەشرەپ

ساڭا ئاشىق ئىرۇرمەن دىلبىرىم ئالەمدە مەن تەنھا ،
ئىشىكىڭگە بارۇرمەن ئىپي پەرى پەيكارى مەن تەنھا .

سېنىڭ يادىڭ بىلەن يۈرسەم باياۋانلاردا مەجنۇندەك ،
مېنىڭدەك بولمىغاي سەھرادا بىر زاغو - زەغەن تەنھا .

غېرىبۇ ، ناتىۋانۇ ، كەمبىغەل ، بى خانىماندۇرمەن ،
ئىلاھا قىلمىسۇن مەندىن بۆلەك ھېچكىمنى تەن تەنھا .

كۆرەي دەپ ئارزۇ ئەيلەپ سادايى بۇ ھەۋەس بولغان ،
سېنى ئىزدەپ كېتىپ جانىم ، قېلىپتۇ مۇندا تەن تەنھا .

( سادايى )

ئۈچىنچى مەشرەپ

كەلمىدى ھەر كۈن سوراپ ئالدىمغا جانان ئاقىبەت ،
ھەم تەبىبەم قىلغىلى دەردىمگە دەرمان ئاقىبەت .

ئى سابا ، بارساڭ سالامىمنى ئۇشۇل يارىمغا ئېيت ،
ئەيلىگەي مۇشكۇللىرىم شايەتكى ئاسان ئاقىبەت .

تاتىرىكمەن ئېيتىپ ئەھۋالىم تۆكەتمەسمەن ساڭا ،
رەھمى كەلگەي يىغلىسام ئالدىدا چەندان ئاقىبەت .

دىلبىرىم - نامېھرىبانىم غەملىرىم بەرباد ئېتىپ ،
قىلمىغاي ئەردى مېنى چۆللەردە سەرسان ئاقىبەت .

( سادايى )

تۆتىنچى مەشرەپ

كىم ئەمەس ئول ئاي - ئاي مۇپتىلاسى ،
يالغۇز ماڭا يوق ئۇنىڭ بالاسى .

چۈشتى بۇ زەئىپ جانىمغا دەردى ،
ئۆلمەكتىن بۆلەك يوقتۇر داۋاسى .

ئاينه سىنىڭ يۈزۈڭ كۆرگەندە ،
لاپ ئۇرسا يۈزۈندە يوق ساپاسى .

دەر دۇغەم ، رەنجى كېلىپتۇ ماڭا ،
سەككاكىغا بولدى جان جاپاسى .

( سەككاكى )

**بەشىنچى مەشرەپ**

بىر گۈلى رەئنا كۆرۈپ كۆز پەسلىدە زار ئۆلمىشىم ،
يەرگە چۈشكەن بەرگى ئوخشاش سارغىيىپ خار ئۆلمىشىم .

كېچە تاڭ ئاتقۇنچە بۇلبۇلدەك كۆزۈمنى يۇمماي‌ىن ،
مىڭ ناۋا بىرلە قىلىپ يۈز ناله بىدار ئۆلمىشىم .

ھەجرى دەشتىدە سۇسىز قالغان كىيىكتەك ھالسىراپ ،
باش قويۇپ ياتتىم غېرىپتەك تۇرپە بىمار ئۆلمىشىم .

مەھزۇن ئول گۈل ھەجرىدىن بەرگى سەمەر بەرباد ئېتىپ ،
سەرۋىدەك ئازادىلىق بىرلە سەبۇكسار ئۆلمىشىم .

( مەھزۇن )

# 目　录

## 大乃额曼部分


序　曲

何须再去麦加朝觐 ……………………… 古木纳姆(1)

太　孜

啊,你那奴仆的奴仆 ……………………… 纳瓦依(2)

哎,如果我不能看到你的美容 …………… 则利勒(3)

太孜尾声

不要以为则利勒已经倒下 ………………… 则利勒(4)

怒斯赫

为了见到你 ………………………………… 尼亚孜(4)

当我看到你月亮似的美容 ………………… 尼亚孜(5)

怒斯赫尾声

哎,尼亚孜,已是你献出生命的时候 ……… 尼亚孜(6)

朱　拉

那熟透的红苹果 ……………………… 维吾尔民歌(6)

赛乃姆
你呀你 …………………………………… 维吾尔民歌(7)
大赛勒克
你和我难道不是一条生命 …………… 维吾尔民歌(7)
小赛勒克
1. 在情人的身旁 …………………………… 麦西热甫(8)
2. 走进酒楼 ………………………………… 萨达依(9)
小赛勒克尾声
萨达依因这疯狂的爱恋 ………………… 萨达依(10)
帕西鲁
她那花容美姿 …………………………… 古木纳姆(10)
帕西鲁尾声
倘若世间有你的存在 ………………… 古木纳姆(11)
太喀特
我坠入那悲痛的尘埃 ……………… 维吾尔民歌(11)

## 达斯坦部分

第一达斯坦
花丛里有一朵最娇美的花
…………………………… 《艾里甫与赛乃姆》(13)
第二达斯坦
苦难的我 ………………………… 《艾里甫与赛乃姆》(14)
第三达斯坦
花园里有两位仙女 ………… 《艾里甫与赛乃姆》(15)

第四达斯坦
哎，花儿我将你寻觅 ………… 《艾里甫与赛乃姆》(16)
第五达斯坦
分离的痛苦 …………………… 《艾里甫与赛乃姆》(17)

## 麦西热甫部分

1. 美人，为何不来 ……………………………… 萨达依(18)
2. 我孤零零地将美人眷恋 ………………… 萨达依(19)
3. 那美人没有来我身边问候 ……………… 萨达依(19)
4. 谁不对皎月顿生爱慕之情 ……………… 赛卡克(20)
5. 秋风萧瑟 ………………………………… 麦合逊(21)

# 大乃额曼部分

## 序　　曲

有了喀什噶尔陵园，何须再去麦加朝觐，
不需细问，我心中之苦万万千千犹在眼前。

我的命运就是品尝各种痛楚，经受万般磨难，
这世上除了受苦之外，园中乐趣均与我无缘。

见了我像见了魔鬼似地逃窜，
因我脖子上的护身符，是用情人秀发织编。

我的躯体像高山，千万棵赛尔维树般的巨石在
　顶端，
看见它，你心中的苦闷会被清风席卷。

你唇上的玉液；像清泉流入我的心田，
极端微小的灰尘全被洗涤，不曾留下半点。

若你的赛尔维树愿意，倘若致命的狂风刮来，
我会像它的影子一样，紧紧地贴在你的身边。

若将我古木纳姆的脖上套上你拴狗的铁链，
牵着为你的幸福奔跑，也只好任你随便。

（古木纳姆）

## 太　　孜

啊，你那奴仆的奴仆才穿锦袍戴乌纱，
只有你的奴仆才不要那些锦袍乌纱。

你的双眼容不得半点儿罪愆，并不奇怪，
人们知道那病人的性格微妙而可怕。

倘若云松心中对你的体态另有所想，
风儿为何要用梧桐枝叶将它耳光抽打。

哎，我心已碎，你还要我恩断义绝，
金库已毁，哪里还有税捐可加？

国王残暴无道，那国中的暴虐必成风气，
你一味将我折磨，我的心儿已将我厌煞。

我因分离在哭泣，你却让我耐心等待，
啊，你用烈火当药，将我的灼伤涂擦。

宝座桂冠有何用？星辰的彩绸装扮天穹，
消亡的尘土飞扬，天穹依然疙疙瘩瘩。

啊，你那奴仆的奴仆才穿锦袍戴乌纱，
纳瓦依是你的奴仆，不要那锦袍乌纱。

（纳瓦依）

哎，如果我不能看到你的美容，我的心总不那
么坦然，
只要我还有一口气，就是到天国花园也要把你
找见。

请你看看，我正在爱的火焰中忍受着熬煎，
在死神还没有将我带走之前，还要把这情写成
遗篇。

天书的内容我也讲不那么完全，
但人们的呼声我却熟悉得十分透烂。

痴情汉不会潦倒得离开城市奔向戈壁，
为了恋人，我的热泪也会直流得像洪水四处漫

延。

（则利勒）

## 太致尾声

情敌们决不要以为则利勒已经倒下，
因为苏吐克布哈拉军会给他支援。

（则利勒）

## 怒　斯　赫

为了见到你，我学着跟踪人的脚步，
为爱恋你，我受着行乞人那样的痛苦。

为了你，我愿将心和头颅都献出，
为了我，你也应使你那美丽的脖颈为我服务。

不能将自己内心爱的秘密随便吐露，
为痴情她也会像灯蛾那样向我猛扑。

到时候我将牵着她的手说：我想你想得好苦，

到那时她会说:你是我高尚的丈夫。

(尼亚孜)

当我看到你月亮似的美容,心里一片爱慕,
我将这爱情的秘密紧紧收藏是为了有机会再给
你讲。

还有谁像我一样,为爱你愿将宝贵的生命献上?
哪怕出口气也要合你的心意,我在这样设想。

为了寻找你,就是我的心碎成千片也很值得,
只要能在你的身旁,就是做个奴仆也无甚妨。

哎,我的心哟,只要看到你,什么苦痛都能承受,
我的愿望是:让爱情的火在你面前将我烧得精
光。

哎,尼亚孜,现在已是你在情人面前献出生命的
时刻,
如果你是真心爱着她,你就将心儿全部奉上。

(尼亚孜)

## 怒斯赫尾声

哎，尼亚孜，现在已是你在情人面前献出生命的
　时刻，
如果你是真心爱着她，你就将心儿全部奉上。

（尼亚孜）

## 朱　　拉

那熟透的红苹果，像我情人脸，
情人的细语轻声，像糖一样甜。

我情人像石榴花，又像凤仙花，
你们都像红玫瑰，我把谁怠慢？

情人挥手让我去，招手叫我来，
情人说我离开她，必定死路边。

情人一去何时还，让我愁断肠，
你来一次谈何易，我去把你看。

（维吾尔民歌）

## 赛 乃 姆

你呀你，你把我毁灭，啊，美娇娃，
你把我丢进火中苦焦燎，啊，美娇娃。

你呀你，莫再将我来宰杀，啊，美娇娃，
莫让我再横遭重重灾难，啊，美娇娃。

河中鱼儿，匆匆把蛇儿追赶，
马儿在前，羊儿咩咩跟在后面。

半夜三更，一鸡啼鸣百鸡呼应，
牲畜无知，尚且把朋友来思恋。

（维吾尔民歌）

## 大赛勒克

你和我难道不是一条生命么？
为了你，难道我不会献出生命么？

让我用称金的戥子来称元宝么？

让我感激你千载难来的一次么？

是今天？还是明天？情人就要走，
六个月的夏天，我一场白追求。

我跑过来绕过去要讨你的欢心，
想让你红玫瑰的身躯弯得喜人。

（维吾尔民歌）

## 小赛勒克

### 1

在情人怀抱里死去的恋人有吗？
倘若死去的恋人再复活的有吗？

寻找心上的情人，给自己带来了不少的悲伤，
在爱的路途上失去方向的人有吗？

手握利剑站在情人的面前，
将自己的带血的心挖出来的恋人有吗？

寻找爱情，自己变成了疯癫的人，

将自己的影子挂在情人的身上的有吗？

在黎民乡亲们面前，
大声叹息暴露自己内心秘密的有吗？

不分日夜的啼哭，
热泪冲走高高山峰的有吗？

（麦西热甫）

**2**

走进酒楼，你会对疯狂的爱情陶醉痴迷，
走进废墟，你会寻找到更加昌盛的奥秘。

倘若情侣的爱恋能影响感染所有的人，
变成飞蛾，你会无法控制自己扑进火里。

倘若情侣相依相偎款款步入庙宇祠堂，
变成赤焰，你会得到菩萨的膜拜顶礼。

不要去责备那些癫狂的恋人四处乞讨，
若有羽翼，他们定会飞过伊朗和土耳其。

倘若那些情痴们同时变得妙语连珠，
讲起神话，定会让那孤寂的人儿满心惊喜。

（萨达依）

## 小赛勒克尾声

萨达依因这疯狂的爱恋搅得泪眼婆娑，
走进酒楼，欲让那寺院禅堂中火龙无羁。

（萨达依）

## 帕　西　鲁

她那花容美姿多像杯中的玫瑰酒，
她迷人的美艳又像太阳和熊熊的烈焰。

太阳的光芒，也无法仰视我的恋人那光灿的美
　容，
是由于羞怯，还是那光彩照得她眼睛难睁？

园中玫瑰原先可是玫瑰，山中郁金香原先可是
　郁金香？

还是她在出游时，田野流出殷红鲜血的象征？

当太阳升上天空时，月亮和群星都暗淡无光，
我的情人走出门时，少女们都藏在家里不出门。

人们不曾看到尤素甫的身影，便匆忙把祖莱汗
　嘲讽，
戴着面罩的尤素甫，忘记了刀割手指的疼痛。

（古木纳姆）

## 帕西鲁尾声

倘若世间有你的存在，就是太阳升起也不能照
　亮大地，
哎，古木纳姆，你的生命就和她的光芒连在一
　起。

（古木纳姆）

## 太　喀　特

离开情人，我坠入那悲痛的尘埃，

一睹你的芳容，我爱的死去活来。

只因你未来，我踏上寻你的征途，
我手擎双剑，剖开胸膛把心儿摘。

我用宝石和眼睛镶嵌你的钻戒，
我用欢歌和笑语来博取你的爱。

（维吾尔民歌）





# 达斯坦部分

## 第一达斯坦

花丛里有一朵最娇美的花，
好妈妈，告诉我，那是谁扎的？
请体贴体贴我吧，说实话，
好妈妈，告诉我，那是谁扎的？

好孩子，你问我的是哪束花？
所有的花儿都是我扎的。
告诉你，我一天要扎十万束，
宝贝儿，让我告诉你哪一束？

你从来不曾把花扎成这样，
好妈妈，说实话，不要难为我。
我不死，就会让你心满意足，
好妈妈，说实话，那是谁扎的？

晨风送爽催开火红的花儿，
花儿上面欢唱着百灵鸟儿。
孩子，我家有个不幸的孤儿，
让我把他的仇恨向你细述。

快把不幸的孤儿带来见我，
我要为他牺牲我的所有。
好妈妈，知心人，听我倾倒苦水，
不要让我失去理智黯然心伤。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第二达斯坦

苦难的我总是摆脱不了悲伤，
每天离别十万次，让我怎么办？
那恶运的光环反复无常，
把我抛进癫狂的深渊，让我怎么办？

癫狂的痴情降落在我的头顶，
十万倍的灾难攻入我的心灵。
我眼中那鲜血的河流在翻腾，
它淹没了整个世界，让我怎么办？

我是百灵，却没有遨游过你的花园，
我是园丁，却没有将你的苹果尝鲜。
我为情人奔忙，却没有吻过你的樱唇，
我心中遗恨万千，让我怎么办？

艾里甫说：人们都叫我奴仆，
命运从未给过我欢欣鼓舞，
我的夙愿总是夭折在中途，
好日子变成坏日子，让我怎么办？

《艾里甫与赛乃姆》

## 第三达斯坦

花园里有两位仙女，玩得好开心，
她们带来了恋人的心，玩得好开心。

一个是花，一个是蕾，都不如赛乃姆，
她们一齐来游赏，玩得好开心。

那两人携手并肩相随相逐，
睨视轻瞄娇言嗔语，玩得好开心。

艾里甫找到情人，把心曲表白，

情人展现玉容，玩得好开心。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第四达斯坦

哎，我沿着草坪，将你这花儿寻觅，
你应说让我对你这花儿问候致礼。
我涕泪横流要把哀怨向你陈叙，
你应说让我泪涌双目来问候致礼。

我的红玫瑰开在世上是否凋零，
痴情的百灵鸟还在把爱曲啾鸣。
我若摘去花儿，百灵鸟将含恨终生，
你应说已让那百灵鸟栖落花枝。

为了你，我离开了自己的国土家园，
像一只飞蛾在爱火中烧成灰烟。
为了见你，我沦为家奴劳作在花园，
你应说我像伽兰的玉素甫来到这里。

花园里来了个无依无靠的儿郎，
他神志昏迷面色焦黄。
他的名字叫艾里甫，飘流四方，

你应说是你麦吉依般的艾里甫来到这里。

《艾里甫与赛乃姆》

## 第五达斯坦

分离的痛苦已把我毁于一旦，
我浪迹荒漠整日里悲鸣哀叹。
帕尔哈提终于会凿通大山，
我能像帕尔哈提见到希琳么？

离开了情人，我将怎么是好？
慈母、幼妹和家园，让我魂牵梦绕。
美人的面庞如十五的月亮娇娆，
没有你，百灵鸟会悲鸣哀吟么？

我头上降下无数悲苦哀伤，
我这孤儿的碗中撒满砒霜。
我是乞丐，没人走近我的身旁，
我能像玉素甫被送进牢房么？

《艾里甫与赛乃姆》




## 1

啊，美人，为何不来将我的处境讯问，
你喧嚣纷争的雨水浇得我湿淋淋。

我览尽人间光怪陆离的热闹事儿，
没有你，玉宇琼阁对我也不值一文。

倘若我悲吟哀号，请不要将我责怪，
因为你把我抛弃路旁让我伤心。

那前来的人后来的人全都如愿以偿，
莫让他人也像萨达依未达目的却把人丢尽。

（萨达依）

## 2

世上唯有我孤零零地将美人眷恋，
我孤独地奔向那仙姬神女的殿前。

只为思念你，我像麦吉依留落荒原，
莫再让荒原中有似我的孤鸦空旋。

那流浪、贫穷和不幸就是我的家当，
真主啊，莫再让别人像我这样悲惨。

倾慕你的萨达依渴望能见你一面，
我的心已追寻你只落得身独影单。

（萨达依）

## 3

那美人儿没有来我身边问候，
也未送来良药消除我的忧愁。

哎，晨风，请把我的问候带给情人，

我的苦难或许会变得容易解救。

只要一息尚存，我就有不尽的话儿要诉，
发发慈悲，让我在美人面前痛哭个够。

啊，美人，冤家，快了结我的悲郁吧，
切不要让我再在荒原中四处飘流。

（萨达依）

## 4

谁不对皎月顿生爱慕之情？
世上并非我一人大难灭顶。

痛苦落在我孱弱的身体上，
只有一死也才能完全脱身。

见到你的秀容我发出赞叹，
你的脸上却无任何反应。

那一切悲哀怨愁凄清寂寞，
就是对赛卡克心儿的严惩。

（赛卡克）

## 5

秋风萧瑟，那娇美的花儿令我神伤，
我像那凋落在地的花叶变得枯黄。

我像百灵鸟夜不成寐通宵达旦，
把那千万首悲郁哀鸣的曲儿吟唱。

离恨的荒野上，我像那干渴憔悴的羚羊，
我像艾里甫一样病魔缠身倒在地上。

麦合逊，为恋花儿不停地伤心哭泣，
却总盼像赛尔维树那样潇洒四方。

（麦合逊）

مەسئۇل مۇھەررىرلىرى : ئابدۇرۇسۇل ئۆمەر
لى چۇنخۇا
ئومۇمىي لايىھىلىگۈچى : رىزۋان تۇردى

ئۇيغۇر ئون ئىككى مۇقامى
6
ئۆزھال
شىنجاڭ ئۇيغۇر ئاپتونوم رايونلۇق ئون ئىككى مۇقام تەتقىقات ئىلمىي
جەمئىيىتى بىلەن مەدەنىيەت نازارىتى نەشرگە تەييارلىدى
*
شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى نەشر قىلدى ۋە تارقاتتى
( ئۈرۈمچى جىەنجۇڭ كوچىسى 54 № پوچتا نومۇرى : 830001 )
نوتىسى بېيجىڭ ھازىرقى زامان سەنئەت تەرەققىيات قۇرۇلۇش
شىركىتىدە تىزىلدى
تېكستى شىنجاڭ خەلق نەشرىياتى كومپيۇتېر ئىشخانىسىدا تىزىلدى
شىنجاڭ شىنخۇا باسما زاۋۇتىدا بېسىلدى
فورماتى : 1168×850 م م 32 / 1 باسما تاۋىقى : 5.5 قىستۇرما ۋارىقى : 8
1993 ـ يىل 12 ـ ئاي 1 ـ نەشرى
1994 ـ يىل 4 ـ ئاي 1 ـ بېسىلىشى
تىراژى : 1800 — 1
ISBN7 — 228 — 02955 — O/J • 139
باھاسى : 12.00 يۈەن

